## Dua ya kufungulia Swalah na kusoma Fatiha

- Mwenye kuswali ainamishe kichwa chake, atazame mahali pa kusujudia, kisha aseme: SUB'HANAKA ALLAHUMMA WABIHAMDIKA, TABAARAKA IS'MUKA WATA'AALA JADDUKA WALAA ILAAHA GHAY'RUKA (Kutakasika ni kwako na sifa njema ni zako. Lina baraka jina lako na uko juu utukufu wako, na hakuna mola asiyekuwa Wewe) [ Imepokewa na Muslim.].

Kisha aseme baada ya hapo: A'UDHU BILLAHI MINA SHEYTWANI RAJIIM (Najilinda kwa Mwenyezi Mungu kutokana na Shetani aliyefukuzwa kutoka kwenye rehema ya Mwenyezi Mungu) BIS'MILLAHI ARRAH'MAANI ARRAHIIM (Kwa jina la Mwenyezi Mungu Mwingi wa rehema Mwenye kurehemu) kwa siri [ Imepokewa na Muslim.].

Baada ya hapo asome Fatiha [ Imepokewa na Bukhari.], kisha aseme "Aamiin", yaani: Ewe Mola! Takabali.

. Kisha, huyo mwenye kuswali, asome Sura au baadhi ya aya za Qur'ani zilizo sahali kwake kuzisoma katika rakaa mbili za mwanzo, na asome kwa sauti katika Swala ya alfajiri na katika rakaa mbili za mwanzo za Magharibi na Isha.

https://www.al-feqh.com/sw/namna-ya-kuswali